# ISTWA AYITI

## PREMYE LIV
## ENDYEN AYITI
## OKIPASYON LESPAY : ISPAYOLA

Odette Roy Fombrun



# ISTWA AYITI

## PREMYE LIV
## ENDYEN AYITI
## OKIPASYON LESPAY :
## ISPAYOLA



Odette Roy Fombrun

# Konsèy pou mèt yo

Tout ayisyen renmen tire kont, renmen rakonte istwa. Kit evènman an fèk pase, kit li pase depi lontan, yon istwa se yon istwa.

Si yo mande nou rakonte yon aksidan ki pase nan kwen lari a, yon goumen ki pase devan nou, yon maryaj ki fèt nan fanmi nou, yon madigra eks... Nou pa gen pwoblèm pou nou pale, pou nou esplike, pou nou rakonte.

Se menm bagay pou nou fè pou istwa Ayiti. Se anpil istwa mete youn sou lòt ki fè istwa peyi Ayiti. Rakonte elèv yo chak ISTWA tankou nou pale bagay ki pase devan nou.

Ki fè metòd nou anplwaye a trè fasil.

1. Li ou menm istwa ou pral rakonte elèv yo, si posib nan lòt liv pou ou sa konnen pi plis pase elèv yo. Egzanp : (Histoire d'Haïti, "ses origines à l'Indépendance et de l'Indépendance à nos jours" par Odette Roy Fombrun)
2. Make sou tablo non ak dat (anvan klas la kòmanse).
3. Chache pye ak tèt istwa ou pral rakonte-a :
   - Kilè sa pase ? Ki kote ? Ki moun ki te la....
   - Montre kat osinon fè gade yo nan liv elèv yo, lè ou dwe bay pozisyon peyi a.
4. Rakonte istwa a byen klè, byen vivan kòmsi ou te viv li, pou timoun yo ka enterese swiv.
5. Mande youn osinon 2, oubyen 3 elèv li istwa a nan liv la.
6. Fè yo fè egzèsis : An nou chèche.
7. Li osinon fè li lekti yo make pou chapit istwa ou sòti rakonte a.
8. Poze kesyon pou wè si elèv yo byen konprann oubyen sonje sa ou di.
9. Mande elèv yo reli lakay yo, san yo pa resite l' pakè, 2 oubyen 3 fwa, paj nan liv la ki rakonte pati istwa yo sot travay lekòl la.
10. Fè kèk elèv esplike sa yo te konprann nan pwochen kou istwa a.
11. Poze kesyon pou elèv yo reponn pa ekri.

*** wa jwenn kesyon tou pare nan fen liv la. Atansyon! Fòk klas istwa a tounen yon plezi pou élèv yo, fè kè yo kontan**

# PLAN PREMYE LIV LA
# ISTWA PREMYE POPILASYON AYITI

## A.- AYITI - KISKEYA - BOYO

### Endyen peyi Dayiti anvan 1492

Chapit no. paj



## B.- ISPAYOLA

### Kolonizasyon Panyòl (1492-1697)

## DOKIMAN

# A.- AYITI
# KISKEYA - BOYO

## Endyen peyi Dayiti anvan 1492



# CHAPIT I

# ISTWA AYITI

Nou abitye tande manman nou ak papa nou pale sou frè ak sè yo, sou papa ak manman yo, sou granmè ak granpè yo. Yo di kote yo fèt, konbyen pitit chak moun genyen etsetera, etsetera...

Tou sa se istwa fanmi yo, se istwa fanmi nou y'ape rakonte.

Tout peyi gen istwa pa yo tou.

Sa ki pase nan peyi Ayiti depi li egziste se istwa Ayiti.

Ki jan pou nou konnen sa ki te pase nan tan lontan ?

- Swa se pawòl moun repete jenerasyon apre jenerasyon (tankou manman nou ak papa nou fè pou fanmi yo) ; swa se papye moun te ekri ; swa se moniman, swa se bagay yo detere tankou wòch taye, mòso fè, potri, zosman moun, zosman zannimo, restan kay...

Menm jan istwa tout fanmi pa menm, istwa tout peyi pa menm. Yo pa kòmanse menm lè nonplis.

Annou eseye jwenn kilè istwa peyi Ayiti kòmanse, pou nou rakonte sa ki pase depi lè sa a.

Men desen bagay yo bezwen pou ekri istwa yon peyi :



Restan kay



Ekri,



Zosman,



Potri



Pawòl,



Fè




Moniman,

# Kisa yo jwenn pou ekri istwa Ayiti

Sa ki pèmèt ekri istwa Ayiti depi Istwa premye popilasyon ki te la lè Panyòl vin debake se :

- Dokiman etranje ekri sou Ayiti
- Bagay etranje te pote ale ki nan mize lakay yo
- Bagay yo jwenn nan ounfò
- Kantite bagay yo jwenn nan fouy yo fè an Ayiti
- Ekriti Ayisyen
- Rès moniman, rès bitasyon...



Mize de Guahaba, Limbé




# CHAPIT II

# PÈP AYISYEN NAN TAN SILA A (ANVAN 1492)

Dapre tou sa nou jwenn sou Ayiti, swa nan dokiman ekri, swa nan fouy yo fè, yo kapab di :

- Pèp ki te abite lil nou an te rele peyi a **AYITI, KISKEYA, BOYO.**
- Se te yon peyi kouvri ak pyebwa. Moun ki te ape viv la te ka jwi bon lonbray, benyen nan rivyè ak nan lanmè.
- Pèp Ayisyen nan tan sa-a, sete powouj. Pifò ladan yo te soti Venezyela, nan peyi pèp Arawak.
- Gwoup Arawak ki te vini an Ayiti a te rele **TAYINO.** Parèt yo parèt yo te pouse do pèp sibone a ki te ape viv la anvan yo. Yo fè jouktan pa te rete prèske okenn **SIBONE** ankò.

## Kasik ak Kasika

Gade kat lil Ayiti jodi a. Gade kat lil Ayiti nan tan Tayino te abite li.

Jodi a lil Ayiti separe an de. Alwès, gen Repiblik Ayiti ; alès, gen Repiblik Dominiken.

Nan tan lontan sila a, lil Ayiti te divize an 5 ti peyi ou wayòm yo te rele **KASIKA.** Chèf yo te rele **KASIK.**

## Sigwe

Gade kat kasika yo ankò. Nou wè nan nòdès genyen yon tibout tè yo rele **SIGWE.** Se te kòmkidire yon ti peyi endepandan nan kasika Magwana a, yon ti kasik pou kont pa li.

Sigweyen yo pa te Tayino. Yo te diferan. Yo te pale yon lòt lang. Sanble yo te soti nan pèp **KARAYIB** la ki te nan Amerik-disid. Yo te anvayi antiy yo sitou lil Kiba.

Nan tan sila a (15ème syèk)* pèp karayib te kòmanse atake pèp tayino didi. Enpe ladan yo te enstale nan lil Ayiti lè Panyòl yo te debake a.

Kèk zen te vini chèf tankou kasik **KAWONABO.**

Otan Tayino yo te dous, otan desandan Karayib yo te vyolan, te toujoú pare pou goumen pou defann tè yo, dwa yo, libète yo.

Yo te pi vanyan pase Tayino yo. Yo te pi renmen batay. Yo pa te pè mouri ditou.

## Esplikasyon syèk

Pou esplike elèv yo sa yo rele syèk, mande yo si yo konn tande yo di yon granmoun genyen santan (100 ane) yo ka di tou granmoun nan santenè. Li genyen yon syèk.

Yon syèk se 100 ane, lè moun fete santan yo di li kòmanse yon dezyèm syèk. Premye syèk la sòti nan zewo (0) ane (lè moun nan fèt) rive 99 ane ak 364 jou. Jou li fete santan li, li kòmanse lòt syèk la.

Si nou fè yon nechèl pou nou eksplike pi byen, men jan pou li ye

1999 ane

20èm syèk

1900 ane

Twazyèm syèk — 299 ane

200 ane

Dezyèm syèk — 199 ane

100 ane

Premye syèk — 99 ane

0 ane

100 ane = 2èm syèk
200 ane = 3èm syèk
800 ane = 9èm syèk
1500 ane = 16èm syèk
1800 ane = 19èm syèk
1900 ane = 20èm syèk
2000 ane = 21èm syèk

**BILAN POZITIF**

**Popilasyon Ayiti an 1492**
**Lè Panyòl te debake an Ayiti, te genyen :**

- **Ti kras Sibone ;**
- **Enpe Karayib enpe Sigweyen**
- **Anpil Tayino (yo di apeprè 1 milyon)**

# ANNOU CHECHE ANSANM



Kat Ayiti jodi a



Kat Kasika

1- *Make sou ti bout papye : Dominikani, Ayiti. Plase yo sou kat Ayiti jodi a.*

2- *Make non 5 kasika yo ak non kasik yo. Make non Sigwe tou . Plase yo sou lòt kat la.*

3- *Li lekti 5 sou popilasyon Ayiti a an 1492.*

4- *Konpare popilasyon endyen an ak popilasyon ayisyen jodi a : a) kantite moun ; b) fizik endyen ak fizik ayisyen jodi a (ras)*

5- *Konpare karaktè Tayino yo ak karaktè Karayib yo.*

6- *Konpare eta mòn nan tan sila a ak mòn Ayiti jodi a.*

# CHAPIT III

# LAVI PEP AYISYEN NAN TAN SILA A

Tout pèp ki te abite kontinan ameriken an te sanble ak pèp jodi a nou rele endyen.

Po yo te koulè kuiv ; yo te genyen cheve nwa long dèyè, kout devan. Yo te renmen fè tèt yo bèl, mete braslè ak zanno lò, mete plim zwazo nan cheve yo.

Pèp tayino yo te renmen chante, danse, resite pwezi. Pwezi sila yo rele **ARETOS,** non powèt yo se te **SAMBA.** Larèn Anakawona se samba Tayino yo genlè te pi renmen, pi apresye.

Tayino te kwè nan plizyè Bondye ki te rele **ZEMES.** Yo te adore solèy, lalin ak kèk zannimo. Bityòs yo se te prèt endyen. Yo te konn okipe moun tankou doktè fèy ak oungan jodi a.

Endyen yo te kwè te genyen yon lòt lavi apre lanmò.

## Plezi Tayino

Menm jan nou renmen jwe foutbòl, Tayino yo te renmen jwe **BATOS,** jwèt boul ki pa te sèvi ni ak men, ni ak pye. Se pou yo te pran boul la ak yon tèt, do osinon jenou.

Tayino yo te sèvi ak bwa fouye pou ale sou lanmè. Kànnòt yo te konn sitèlman gran yo te ka kenbe jiska 45 moun.

Tayino yo te bati de kalite kay : sa ki te won yo te rele **BATEY,** sa ki te kare yo te rele **KANEY.**

Se ak koton yo te fè ramak pou yo kouche. Sa sitan dous, anpil moun sèvi ak ramak jodi a pou kalewès.

Ak koton tou, yo te fè yon kalite ti jip yo te rele **"pay".**

## Travay Tayino

Nan tan sila a pèp ayisyen, nan tout lil la, te travay latè avèk wòch taye ki monte nan manch an bwa. Tayino yo te manje anpil manyòk ak anpil mayi. Yo te konn plante malanga, patat, pwa, pistach, yanm ak tabak pou fimen.



Dans Endyen Lamerik



Desen Endyen fè sou wòch an Ayiti



Endyen ape tire flèch



Endyen Lamerik ape boukanne vyann



Mòtye ak pilon an wòch



Moso potri



Chèz Endyen
(Mize K. Fichè)

Pou peche pwason,Tayino yo te sèvi ak zen, osinon yo te lage nan lanmè a yon bagay ki te andòmi pwason yo jouktan yo te vini flote sou dlo a. Lè sa a, fasil fasil yo te ranmase yo ak filè.

Pèp Tayino yo te fè **konbit** travay latè. Yo te separe pifò nan rekòt yo. Men yo te toujou sere manje nan depo kominotè pou epòk difisil.

Sèl lè te gen gwo pwoblèm tout bon, se te lè Karayib yo te debake. Pèp tayino yo pa te gen nannan pou goumen kont pèp batayè Karayib la.

**BILAN POZITIF ( tout saki bon )**
- **Lavi te dous an Ayiti**
- **Tayino te fè konbit pou travay latè**
- **Tayino te pataje rekòt**
- **Tayino te jwe batòs**
- **Tayino te konpoze aretòs yo te chante, danse, eskilte wòch**

**BILAN NEGATIF (tout sa ki pa bon)**
- **Karayib te konn atake Tayino yo**
- **Karayib te tiye gason Tayino yo**
- **Yo te pran rekòt yo bwote madanm ak pitit ale mete yo nan lesklavaj.**

## ANNOU CHECHE KONNEN

*1- Li lekti 4 la pou wè nan amerik te genyen kokenn anpi endyen. Endyen pa te pèp sovaj.*

*2- Gade pòtre ak desen pou esplike yo byen pou nou di :*
*a) Sa endyen amerik yo te mete sou yo.*
*b) Sa yo te renmen fè*
*c) Ak ki zam yo te goumen*
*d) Sou ki sa yo te fè desen*
*e) Ki jan yo te kuit vyann*
*f) Si yo te konn eskilte bwa ak travay wòch.*

*3- Konpare*
*a) Sa endyen te manje ak sa peyizan jodi a manje.*
*b) Zouti endyen te sèvi ak zouti peyizan nou sèvi jodi a pou plante.*

4- *Pèp sou latè apre yo sèvi ak fè. Yo kite zouti senp tankou pik ak pikwa pou sèvi ak traktè : yo kite boule bwa pou fè chabon bwa. Yo vin sèvi ak kewozin (nou rele gaz). Yo sèvi tou ak gaz ki vin nan gwo boutèy metal, pase li tankou lè ak van, yo sèvi ak elektrisite tou.*

*Se sa yo rele fè pwogrè; se sa yo rele devlopman. Sa vle di mache devan, mete yon pye devan lòt, pa dòmi sou sa ou konne, sou sa ou genyen; se chèche konnen piplis, se chèche grandi, pwodui plis, viv pi byen.*

*a) Konpare zouti endyen yo te sèvi ak zouti peyizan nou yo sèvi jodi a, ak zouti yo sèvi nan gwo plantasyon.*
*b) Ki zouti ki mande mwens jefò ?*
*c) Ki kote peyizan nou yo kanpe nan pwogrè ?*

5- *Konpare : a) Jan Endyen te kuit manje, ak jan peyizan ayisyen jodi a fè dife b) ak jan moun ki genyen fou kuit manje (kewozin, gaz, elektrisite).*

6- *Di sa ki te bon nan mòd viv pèp tayino a (konbit...) konpare yo ak mòd viv peyizan ayisyen :*
*- Pou ki sa yo di Ayisyen renmen kalewès ?*



# B. ISPAYOLA

## Kolonizasyon Panyòl



# CHAPIT IV

# AYITI NAN LEMON AN 1492




Gade kat la byen
Genyen gwo lanmè yo rele oseyan
Bò lès Amerik, se Oseyan Atlantik
Bò lwès Amerik, se Oseyan Pasifik
Bò lwès Afrik ak Ewòp se Oseyan Atlantik ;
Bò lès Azi se Oseyan Pasifik

Genyen 5 kontinan, Ayiti nan kontinan Ameriken.

Nan mitan **AMERIK,** nan lanmè karayib la, gen 4 gwo lil yo rele **GRAN ANTIY** se : Kiba, Pòtoriko, Jamayik, ak Ayiti.

Bò kote yo, genyen anpil ti zile yo rele **TI ANTIY.** Pami yo gen lil Bahamas. Youn nan yo rele Sansalvadò.

## Richès peyi Lèzenn

An 1492, 4 lòt kontinan yo pa te genyen rapò ak Amerik. Pifò moun pa te konnen egzistans li menm. Sa ki te reyisi rive la, swa yo pa te tounen,

swa moun pa te vle kwè istwa yo te rakonte.

Nan tan sila a (15èm syèk) enterè komèsan Ewòp se te ale chèche epis nan peyi **LEZENN** ki te sou lès kontinan Azi.

Lè wout sou latè fèm vini bare, pase te genyen lagè nan peyi Latiki, maren Ewòp yo kòmanse chèche ki jan yo ta kapab ale nan Lèzenn ak bato yo. Se sa ki fè yo di maren ewopeyen t'ape chèche wout Lèzenn.

Se nan chèche wout sila a yon maren italyen yo rele Kristòf Kolon vini debake an Ayiti.




## Eksplikasyon

**A** Latè won

1. Pran yon boul osinon zoranj pou reprezante latè
2. Desinen fòm yon mòso tè (pa egzanp Amerik) sou yon papye
3. Mete papye a sou boul la osinon zoranj la.

Nou wè peyi sou latè pa plat. Yo awondi. Pase papye a piti nou desinen yo tankou si yo te plat.

**B** Kenbe boul la nan yon men. Ak lòt men an mete yon ti bwat alimèt sou tèt boul la.

Eseye fè li sòti sou tèt boul la, desann li tou dousman lòt bò boul la (tankou nan pòtre a).
- ki pati bwat la ki disparèt an premye ? (liy pwentiye a se sa je ou ka wè toutan).

C- Si yon moun bò lanmè, l'ape gade yon bato ki prale (gade desen an byen pou wè):
1o) Ki pati bato a k'ap disparèt an premye ? (anba bato a)
2o) Ki pati bato a k'ap disparèt an dènye ? (tèt vwal la) Si latè te plat, bato a ta parèt pi piti, men se tout bato a ki ta disparèt an menm tan.




## Kote Ayiti ye ?

Ayiti se youn nan 4 gran Antiy yo. Alwès, gen Kiba ki pa pi gran pase l'. Kiba se bouch ak nen avèk Miyami. Poto Riko ak Jamayik pi piti pase Ayiti. Lil Ayiti separe an de : Dominikani, Kapital Sendomeng.

- Ayiti, Kapital Pòtoprens. Dominiken pale panyòl. Lang Ayisyen se kreyòl; lang ofysièl franse ak kreyòl.

# ANNOU CHECHE ANSANM




1- Gade kat Antiy la byen.
Make sou ti papye non Kiba, Pòtoprens, Jamayik, Ayiti, Bahamas, Sansalvadò. Plase yo sou Antiy la.

2- Gade kat lemonn nan. Li non peyi yo byen.
- Make sou ti papye non peyi Espay, Itali, Pòtigal, Lafrans.
- Plase yo sou kat lemonn nan. Peyi sila yo pral jwe yon wòl nan istwa Ayiti.

3- Eseye suiv ki wout maren yo te fè pou ale Lèzenn pa lès.
- Ki wout sou lanmè ? Nan ki direksyon yo t'apral vwayaje pou eseye rive jwenn Lèzenn ?

4- Konpare Gran Zantiy yo :
a) Kilès lil ki pi gwo ?
b) Kilès lil ki pi pre vil Miyami ?
c) Kilès lil ki bò lès Ayiti ?
d) Kilès lil ki bò lwès Ayiti ?

# CHAPIT V
# PANYOL DEBAKE AN AYITI

Nan 15èm syèk, peyi Ewòp ki louvri sou lanmè Mediterane tankou : Itali, Pòtigal, Espay te gen bon maren. Anpil maren sa yo te fè komès men anpil tou se te pirat ki te konn piye bato komèsan yo. Enpe te konn ale chèche Afriken pou fè yo tounen èsklav.

Pifò pa te ale twò lwen pase menm legliz katolik te di latè te plat. Si yo te kite latè twò lwen dèyè, yo ta riske tonbe nan twou, nan presipis, nan levid.

Nan tan sila a kèk savan te kòmanse di latè won. Kristòf Kolon te vin kwè sa tou.

******

Gade kat latè a ankò. Si ou bare Amerik epi ou fèmen kat la pou fè wonn latè a, bato ki kite kòt Ewòp pou ale nan lwès , kote pou yo rive ?- Nou wè se nan lwès Lazi, nan peyi Ewopeyen yo te rele Lèzenn.

Se sa Kristòf Kolon te eseye fè. Li kite Espay nan mwa dawou 1492, ak 3 bato yo te rele Pinta, Nina, Santa Mariya. Bato yo te chaje ak Panyòl. Pifò te sòti nan prizon peyi Espay.

******

## Ayiti : Ispayola

Apre de mwa sou lanmè Kolon vin bite sou antiy yo. Se te 12 oktòb 1492. Se pou sa yo di Kristòf Kolon dekouvri Amerik 12 Oktòb 1492. Li debake sou yon ti lil yo batize **SANSALVADO.**

Lè l' fin touche Kiba, li rive wè Ayiti vè 5 desanm. Li debake 6 desanm jou fèt Sen Nikola. Se sa ki fè li rele kote a : **BE SEN NIKOLA.**

******

Pase Kolon te italyen, rèn peyi Espay te fè li siyen yon kontra ki te di konsa nan tout peyi Kristòf Kolon t'ape debake se drapo Espay pou li te plante. Peyi sa yo t'ape vini pwòp byen peyi Espay. Konsa limenm Kolon, tit li se ta **VISWA.**

Se pou sa lè li debake : Sansalvadò, Kiba, Ayiti Kolon plante drapo Espay. Se sa ki fè peyi sa yo vini **KOLONI PANYOL.**

Kòm yo te twouve lil Ayiti pi bèl, pi atiran, pi nan gou yo se la Panyòl yo te enstale yo. Yo vin rele lil Ayiti, Ispayola. Kòm yo te kwè yo rive Lèzenn, yo rele tout abitan Amerik Endyen.

# ISTWA KRISTOF KOLON



1. Kristòf Kilon, yon maren italyen t'ap eseye montre larèen Espay ak Savan panyòl yo kouman li te posib pou yo rive lezenn si yo pase pa lwès



2. Kristòf Kolon t'ap montre wa Espay ak Maren Italyen yo ki jan yo ka rive Lèzenn si yo pase pa lwès.



3. Kristòf Kolon ak kèk panyòl pran lanmè ak 3 bato yo té rele : Nina, Sannta Maryia, Pinta. (Nan mwa dawou 1492)



4. Aprè 2 mwa sou lanmè maren yo make touye kolon telman yo te pè mouri. Kolon mande yo tan 3 jou ankò.



5. Maren yo kontan lè yo wè zwazo. Tè yo te touche an premye a, Se te yon ti lil ki sove lavi Kolon. Osito le relel : SANNSALVADÒ



6. Kolon plante drapo Espay pou di lil Ayiti se pou Espay

**Bilan Pozitif**

**Vwayaj Kolon an fè dékouvri :**

**a) Latè te won vre**

**b) Legzistans kontinan meriken**

**c) Kokenn sivilizasyon Endyen yo**

**d) Pwodui latè yo pa te konnen nan peyi Ewòp.**

**Bilan Negatif**

**- Debakman Panyòl fè Endyen pèdi libète yo :**

**- Li ratibwaze Endyen Ayiti nèt ale (Jenosid Endyen)**

**- Li kolonize Amerik.**

## ANNOU CHECHE ANSANM

*1) Li sa ki ekri anba desen yo pou esplike.*

*2) Li lekti 7 ak lekti 8 pou nou ka konprann istwa Kristòf Kolon an pi byen.*

*3) Annou reflechi :*

- *Ki sa yo rele yon koloni ?*
- *Eske se sèl Espay ki te gen koloni nan Amerik ? Non ! Te genyen Pòtigal (peyi Brezil) te genyen Angletè (Etazini). Te genyen Lafrans (Ayiti, Gwadloup, Matinik) eks...*
- *Ki dwa yo vyole lè yo fè yon peyi tounen Koloni ?*
- *Eske se lafòs yo anplwaye sou peyi fèb yo pou yo fè yo abi ?*
- *Eske alèkile gen lwa entènasyonal ki defann sa ?*
- *Wi dwa pèp pou yo deside sa yo vle rele otodetèminasyon.*

*Pifò pèp ki te kolonize nan Amerik la vin endepandan nan 19èm syèk la. Pifò pèp ki te kolonize nan Afrik vin endepandan an 1960 (20èm syèk).*

*Ayiti se premye peyi ki rache lendepandans li, (1804), apre Etazini (1776).*

4) *Lè Panyòl yo okipe Ayiti, yo di se pou yo sivilize sovaj yo enpi pou yo aprann yo konnen Bondye ak pou fè yo pratike relijyon katolik pou sove nanm yo.*
*a) Eske Endyen Amerik yo te sovaj tout bon vre ?*
*b) Eske Panyòl yo te trete Endyen yo tankou kretyen vivan ?*
*c) Di sa ou panse sou kolonizasyon nenpòt peyi ?*
*d) Di sa ou panse sou kolonizasyon Panyòl an Ayiti ?*

5) *Konpare sitiyasyon yon pèp anba diktati ak sitiyasyon yon pèp ki nan lèsklavaj. Ki sa tou de pèp yo pa ka jwi ?*

# DOKIMAN 1

Sòti nan jounal Kristòf Kolon te ekri tou lejou.

**Jedi 11 oktòb**

Pase karavèl Pinta a te pi bon pase lòt vwalye yo, se li ki te pran devan. Se yon maren yo rele Rodrigo Triyana ki te sòti ki te wè latè an premye...

**Vandredi 12 oktòb**

Douvanjou, yo debake nan yon ti zile Endyen yo te rele Gwanayani... yo wè moun toutouni.

Lamiral (Kristòf Kolon) desann ak 2 kapitèn. Lamiral la plante drapo wayal la (Espay). Kapitèn yo plante 2 lòt drapo ak kwa vèt, yo te genyen yon lèt "F" sou yon bò kwa a epi lèt "Y" sou lòt bò kwa a. ("Y" se premye lèt non Larèn Izabèl, nan yon lang yo pale nan peyi Espay).

Daprè dokiman sila a :

1) Eske se Kristòf Kolon ki te wè Latè an premye ?
2) Se pa li, se te ki moun ? nan ki bato li te ye ?
3) Nan ki zile yo te debake an premye ?
4) Ki dat yo te mete pye yo sou latè Amerik ?
5) Pou ki sa yo di yo dekouvri Amerik 12 oktòb 1492 ?
6) Ki drapo Panyòl yo te plante lè yo te debake ?
7) Pou ki sa yo di zile Sansalvadò se Koloni Espay ?
8) Nan dekouvèt Kolon an, di sa ki bon ak sa ki pa bon ?

# DOKIMAN 2

## JOUNAL KRISTOF KOLON

**Mèkredi 5 desanm :** Kolon gade nan direksyon sidès, li wè tè. Se te yon gwo lil plen moun. Endyen di yo rele li Boyo...

Lè Kolon wè lannwit t'apral tonbe, li bay bato ki te rele Nina a lòd ale devan pou kab pèmèt maren yo rekonèt pò a... yo pase tout nwit la ap tann. Amiral Kolon pase nwit la tou ap tann li jou...

**Jedi 6 desanm :** lè li jou... Kolon antre nan pò a. Li bay pò a non Sen Nikola paske jou sa a se te fèt Sen Nikola.

**Mèkredi 12 desanm :** Kolon plante yon gwo kwa nan antre pò a, bò lwès, sou yon bit tè, kote tout moun te kab wè li. Li ekri wa ak Rèn Espay la pou di yo kwa li mete a vle di tè sa a se pou yo, anba siy Jezi Kri a.

Yo mennen abò bato a yon endyen fi ki te gen yon zanno lò nan nen li.

## KESYON

1- Eske Kolon te konn ekri tou lejou pandan vwayaj li ?
2- Ki dat Panyòl yo te wè tè Ayiti ?
3- Kote yo te pase nwit yo ?
4- Ki dat yo te debake an Ayiti ?
5- Kijan endyen yo te rele lil Ayiti a ?
6- Ki non Kolon te bay bè kote yo debake a ? Poukisa ?
7- Ki dat Kolon te plante kwa a ? Poukisa ?
8- Kisa nan abiman kite sou endyen fi a ki te fè Panyòl yo plezi ?

# CHAPIT VI

# TRAVAY FÒSE SOU LATÈ DAYITI

Lè Panyòl yo debake nan kasika Gwakanagarik la, Tayino yo pran kouri. Men, Panyòl yo te sitèlman montre yo byennelve, te sitan fè yo kado, te sitan ba yo bagay yo pa te janm soupsonnen anyen. Yo fin pa kwè se te Bondye ki te voye blan sa yo pou defann Tayino yo kont envazyon Karayib. Yo pa te konprann se te yon envazyon ki te petèt pi rèd pase pa Karayib yo.

Twota te gen tan bare yo lè yo vin konprann Panyòl yo pa te ditou vini pou yo defann Tayino. Lè Panyòl yo wè lò nan zòrey yon fi endyen, yo fè tou sa yo kapab pou Endyen yo te kite yo pwoche yo. Yo te vin chèche epis men lò fè kè yo pi kontan toujou.

## Konstriksyon fò Lanativite

Batiman Sannta Mariya a koule lè yo te prèske rive atè. Kristòf Kolon sèvi ak debri yo pou konstwi yon fò pou Panyòl yo rete, nan kasika Lemaryen. Li rele fò a **LANATIVITE.**

Kolon separe tè Ayiti a bay Panyòl yo. Li ba yo endyen tou pou travay tè a. Okipasyon sa a te rèd anpil pou zansèt nou yo. Panyòl yo ki te bezwen rich vit vit fòse endyen yo travay di nan chèche lò nan rivyè ak nan min.

Menm travay latè te di pou Endyen yo paske mèt yo pa te kite yo poze lè solèy la te cho:

# Defensè Endyen

Kèk pè Panyòl tankou **pè Laskazas,** defann kòz Endyen yo anpil. Malgretou pifò endyen Ayiti mouri tankou mouch. Pase pou yo te rete esklav, sitou nan kondisyon di sila yo, enpe endyen te pito touye tèt yo.

| |
|---|
| **Bilan pozitif**<br>**- Kèk Panyòl tankou pè Laskazas, defann Endyen yo.** |
| **Bilan negatif**<br>**- Distribisyon tè Ayiti bay etranje (Panyòl)**<br>**- Distribisyon endyen pou travay tè anba solèy cho ak pou chèche lò pou kolon yo.** |

# ANNOU CHECHE ANSANM

I- Gade desen pou esplike yo, pou nou di sa ki pase lè panyòl yo te fèk debake an Ayiti.
II- Rakonte, osinon ekri sou istwa epòk sila a.
III- Konpare atitid pè Laskazas ak pa lòt Panyòl yo.
IV- Kritike sa kolon yo fè ak tè Ispayola ak sa yo fè ak endyen yo.

*Esplikasyon :*

*Kolon te konstwi fò Lanativite a. Moun k'ap fè fouy nan nò kwè yo jwenn anplasman* ***Lanativite.***

*Yo jwenn tout rès vil* ***Pòtoreyal,*** *bò Okap. Dominiken di se lakay yo Panyòl te di premye lanmès la, pase pa te genyen pè nan moun ki te vwayaje ak kolon. Men etid k'ap fèt sou sa montre te genyen pè.* ***Sa vle di premye lanmès la di sou tè Ayiti.***



Endyen yo pran kouri lè yo wè blan yo débake.



Panyòl bay endyen anpil ti kado pou fè kè yo kontan.



Panyòl kenbe yon fi endyen ki te gen yon zanno lò.



Kolon séparé tè ba Panyòl yo.



Kolon bay panyòl yo endyen pou travay tè yo.

Panyòl yo fòse endyen yo travay di pou chèche lò ak pou kiltive latè anba solèy cho.

# CHAPIT VII

## MATI PANYOL FE ENDYEN PASE



# MASAK CHEF ENDYEN YO

Kasika Magwana te genyen anpil lò. Tout moun te konnen kasik Kawonabo, ki te desandan Karayib pa te ranse ak etranje. **Kawonabo** te marye avèk **Anakawona,** pitit Boyekyo ki te kasik Zaragwa.

Panyòl yo te sitan afre pou lò, yo antre nan kasika Magwana a pou fè dappiyanp sou metal sila a.

Kawonabo goumen rèd ak Panyòl yo. Ak enpe Endyen li mache, li antre nan kasika Maryen an. Li touye Panyòl ki t'ape dòmi nan fò Lanativite a. Anvan li kite fò a li detwi l'.

Lè Kolon konstwi vil **Izabela,** Kawonabo atake ankò. Panyòl yo vin wouj, tèlman yo fache, yo mache pran Kawonabo. Yo anbake l' nan yon batiman ki pou te mennen l' ale nan peyi Espay. Bato a koule. Kawonabo mouri neye.

Endyen yo kontinye goumen rèd, men Panyòl yo pi fò lontan pase Tayino yo. Yo te genyen chwal, fizi ak chen mechan... Endyen yo te genyen lak ak flèch sèlman.

## Ansasinay endyen Zaragwa yo

Lè Bohekyo mouri, pitit li Anakawona vini rèn Kasika Zaragwa a. Apre sa ki te rive Kawonabo a, larèn Anakawona te fè tou sa li te kapab pou l' viv an pè ak Panyòl yo.

Li te aksepte peye tribi sètadi yon taks. Li te ba Panyòl yo viv alimantè ak mezi lò li te kapab, ki fè li te kwè sitiyasyon an te ranje.

Lè chèf Panyòl yo rele Nikola Ovando a te anonse l' ape vini vizite Zaragwa, Endyen yo pare bèl fèt pou li. Yo chante, yo danse ak kè kontan, pou fete fèt lamitye sa a. Men pandan kavalye panyòl yo t'ap bay payèt sou bèl cheval yo, Ovando manyen yon ti kwa ki te sou lestonmak li. Se te siyal li te bay pou masakre Endyen yo.



Masak endyen

Se te bagay ki te pi lèd Panyòl yo te fè sou latèdayiti. Menm timoun, yo te masakre san pitye.

Kanta larèn Anakawona, yo te pann li nan yon pyebwa.

Te gen yon lè, pa te prèske genyen Endyen ankò. Se masak pèp Ayiti sila a yo rele JENOSID ENDYEN.

**Bilan pozitif**
- **Endyen pa jwenn anyen**
- **Panyòl jwenn tout benefis, tout avantaj yo**

**Bilan negatif**
- Lò Ayiti kaba
- Pèp endyen an fin mouri nan kòve, nan batay

## ANNOU CHECHE ANSANM

1- *Li istwa wa Kawonabo a, lekti 1*

2- *Li istwa rèn Anakawona, lekti 2*

3- *Gade jan twa mouvman yo ye . Esplike yo pou wè si yo byen fèt. Kritike yo.*

4- *Ki kalite karaktè Kawonabo te genyen ? Anakawona tou ?*

5- *Konpare konpòtman Kawonabo ak konpòtman Anakawona.*
- *Poukisa Anakawona pa te gen menm konpòtman ak mari li ?*
- *Ki mwayen li te pran pou li te anpeche Panyòl yo kraze zo pèp Zaragwa a ?*
- *Eske mannèv li yo reyisi ?*

6- *Kisa Panyòl yo te dezire tout bon vre ?*

7- *Eske te gen mwayen pou masak Endyen yo pa te rive fèt ?*

8- *Konpare travay Endyen yo lè yo t'ap viv lib endepandan an ak lè Panyòl yo te okipe tè yo a.*

# DOKIMAN 3

## Histoire des Caciques d'Haïti : Emile Nau
## (Istwa Kasik Dayiti : Emil No)

Gwakanagarik twò fèb pou pran lèzam , li rete zanmi Panyòl yo... ki fè lòt endyen tankou Kawonabo te meprize li anpil... Li tèlman te chagren,

li lage kò li nan bwa. Li mouri nan lamizè ak remò lè li aprann Panyòl li te ede anpil te mete endyen wayòm Maryen yo nan esklavaj.

Kawonabo soti lakay li al koze avèk Ojeda ki te pale sou afè siyen kontra lapè ak Kolon... Ojeda te montre chenn li ak minòt an fè li te genyen, byen klere. Li di se nan ŝyèl bagay sa yo te sòti. Gen lè Kawonabo te kontan lè li wè yo mete bagay sa yo pou li. Ojeda di li se pou li moute cheval la Wa a mete chenn ak minòt... Kawonabo kite yo enstale li vre sou chwal la. Yo pati tout boulin ak Wa a.

Yon bato te tou pare ap tann nan pò Izabel. Li pati ak Kawonabo. Yon gwo van tanpèt leve tou pre Ayiti, li koule bato a ak Kawonabo.

## KESYON :

1- Konpare aksyon Kawonabo ak aksyon Gwakanagarik.
2- Ki diferans ki te genyen nan karaktè de moun sa yo ?
3- Kijan Gwakanagarik te mouri ?
4- Kijan Kawonabo te mouri ?
5- Poukisa Kawonabo te asepte yo te mete minòt nan men li ?

# DOKIMAN 4

### Emile Nau
### (Emil No)

Endyen nan Igwe se te Karayib pi san prèske. Chèf yo a te rele **Kotibanama.** Se te yon gason vanyan menm jan ak Kawonabo. Li te gwò nan kò, miskle... Li te siyen lapè. Eskibèl, chèf Panyòl yo, te fè bati yon fò. Endyen yo masakre Panyòl, yo epi yo detwi fò a.

Se yon lame yo reyini touswit pou anvayi Wayòm Igwe a. Pè Laskazas swiv sòlda yo pou seye mete dlo nan diven yo. Se te mouvman nil.

Kotibanama te janbe nan lil Sawona. Eskibèl janbe tou. Li vin mete a nan prizon. Yo transpòte wa a sou yon bato nan tè Santo Domengo kote yo te pann li... Se konsa dènye wa Ayiti a fini. Panyòl yo te jwenn wa yo ap gouvènen yon pèp lib nan tè Ayiti a.

## KESYON :

1- Ki wa ki te sanble ak Kawonabo ?

2- Eske yo te Tayino ?

3- Lè Eskibèl te deplase nan lil la, kote li te ale ?

4- Kòman Kotibanama te mouri ? Eske gen endyen ki te mouri menm jan avèk li ? Kilès ?

5- Sa Laskazas te eseye fè ? Ki rezilta li te jwenn ?

6- Ki non Kolon te bay bè kote yo debake a? Poukisa?

7- Ki dat Kolon te plante kwa a? Poukisa?

8- Kisa nan abiman ki te sou Endyen fi a ki te fè Panyòl yo plezi?

# CHAPIT VIII

# LAFEN ISTWA ISPAYOLA

## Mendev Afriken

Nan istwa tout pèp sou latè, se toujou pifò ki kraze pi fèb, gwo kraze piti. Se pa fasil pou jwenn tout moun gen menm dwa, menm respè. Bondye di tout moun se moun, tout moun dwe viv selon lajistis ak lamou. Men gen yon gwoup ki pran tout bon bagay ki egziste pou yo, yo fòme yon gwoup mèt, patwon epi yo fè lòt yo tounen esklav, restavèk.

Blan te fè blan parèy li esklav. Jòn te fè jòn parèy li tounen esklav. Nan Amerik la, chèf powouj te konn fè powouj parèy yo esklav. Gèrye karayib te menm manje Tayino, pran madanm lòt, pran byen, pran tè lòt.

Lè Panyòl yo remake te prèske pa gen Endyen ankò pou travay pou yo, Endyen yo te fin mouri, yo voye chache yon lòt mendèv an Afrik. Nègdafrik vini travay nan plas Endyen ki mouri yo. Se pa Panyòl ki te premye kaptire Afriken, se pa yo ki dènye non plis. Mendèv sa a te pi vanyan, pi rezistan pase mendèv endyen an. Afriken yo te pi abitye travay anba solèy cho.

## Endyen ak Afriken mawon

Endyen yo te rive yon lè yo pa te vle rete esklav ankò. Gen yon bon ponyen ladan yo ki te lage kò yo nan bwa. Alatèt gwoup mawon sa a te gen yon chèf ki te rele **KASIK ANRI,** yon Endyen ki pat nan jwèt ak moun. Yo te jete yo nan mòn Baroriko.

Afriken yo tou, debake yo debake nan peyi a, yo te deja panse yo pa te vini pou rete viv avi nan lesklavay.

Panyòl yo bay Anri ak lòt Endyen ki te avèk li yo libète yo. Chay travay la tonbe kounyeya sou Afriken yo sèlman.

Lè lò Ayiti kaba nèt, Panyòl yo kite lwès peyi a, yo janbe nan lès, bò Dominikani. Enpe Panyòl rete nan lès, enpe kontinye wout yo, y'ale pi lwen an Amerik sitou nan tè Meksik kote ki te gen lò anpil.

# ISTWA PATI LWES ISPAYOLA FINI AN 1697

**Istwa Ispayola se istwa lil Ayiti nèt lè li te koloni panyòl nan ane 1492 rive 1697.**

**Istwa Ispayola se istwa lò Ayiti panyòl fini vòlè.**

**Istwa Ispayola se istwa masak, destriksyon pèp endyen an nan Ayiti-toma.**

**Lè Panyòl kite lwès lil la, Ayiti pa te gen ni lò, ni endyen prèske ankò.**



Chèf Afriken ak chèf Arab twoke zam, miwa... Kont Afriken yo te fè prizonnye. Panyòl yo fè menm bagay ak Arab yo. Yo transpòte Afriken yo sou yon kalite bato yo te relé NEGRIYE. Non sa tevle di bato pou bwote nèg.



yo mete bout chenn fè nan pye esklav yo, yo mare yo ak kòd youn ak lòt tankou makonn kabrit y'ap mennen vann pou touye.

# ANNOU CHECHE ANSANM

1- *Li tèks yo bay sou afè mendèv la pou di ki mendèv Panyòl yo te pran mete nan plas mendèv Endyen an.*

2- *Konpare sa ki rive Endyen yo ak sa ki rive nwa afriken yo nan Ispayola.*

3- *Li istwa Anri : Lekti 3.*

   a) *Kontwole si sa ki di nan tèks la yo ale byen ak istwa a.*

   b) *Li lekti 6 pou wè ki kalite mannyè Afriken te genyen. Ki te kalite lavi yo te konn mennen lakay yo.*

   c) *Kilès ki te premye evèk afriken ? Pitit ki moun li te ye ?*

   d) *Nan ki wayòm yo te konn jwenn bèl mizik ?*

   e) *Nan ki wayòm yo te jwenn anpil pwofesè ak savan ?*

   f) *Nan ki wayòm yo te konn fè travay desen sou bwonz ?*

   g) *Kisa ki te kraze wayòm sa a ?*

4- *Kijan ou wè esklav nan Lewòp ak esklav endyen, afriken nan Ispayola yo. Kisa, yo tout, yo te manke ?*

5- *Lè ou tande mo sa a : ISPAYOLA, sa li fè ou sonje ? Ki lide ki vin nan tèt ou ?*

# CHAPIT IX

## LEKTI 1

## ISTWA KASIK KAWONABO

Lè Panyòl yo te fini piye denyè kras lò ki te genyen nan zòn yo te rele Maryen an, yo janbe nan yon lòt kote yo te rele Magwana.

Wa Kawonabo li menm pa te gen kè pou li te rete gade mòd piyay sa a san li pa te fè anyen, menm jan ak wa Gwakanagarik.



### Premye tablo

Kawonabo pran Endyen ki nan wayòm Magwana yo, li pati. Li pase nan wayòm Maryen an, li al tonbe nan fò Lanativite. Fò sa a se Kristòf Kolon ki te fè bati li ak rès bato Sannta Mariya a ki te koule nan lanmè Mòlsennikola.

Kawonabo antre anndan fò a pandan Panyòl yo t'ap dòmi. Li touye kèk Panyòl, li dechouke fò a.

Tounen Kolon tounen nan peyi a, li te fè bati yon lòt vil ki te rele **IZABELA.** Li bati de lòt fò, yon jan pi solid pase fò Lanativite a pou li kapab defann vil la. Kawonabo te atake Izabela, men li pa te rive antre.


2

## Dezyèm tablo

Panyòl Kolon yo sitan vekse,yo fòse Kolon voye pran Kawonabo. Yo voye yon militè ki te rele Ojeda dèyè Kawonabo pou ale di li Kolon bezwen li tousuit pou yo siyen yon kontra lapè. Kawonabo pran nan pyèj la, li dakò. Ojeda minote li, li mete li nan koup cheval li. Li derape ak misye mennen li renmèt.


3

## Twazyèm tablo

Rive Kawonabo rive jwenn Kolon, yo anbake li nan yon bato, voye li nan peyi Espay. Bato a koule nan wout. Kawonabo mouri nwaye nan lanmè.

# LEKTI 2

# ISTWA REN ANAKAWONA

Anakawona se te madanm Kawonabo. Lè yo arete Kawonabo, li ale jwenn papa li ki te wa tou nan yon zòn yo te rele Zaragwa. Papa a te rele

Boyekyo. Lè li vin mouri, Anakawona pase nan plas papa a. Li vin rèn Zaragwa.

Apre sa ki te fin rive mari li, Anakawona vire kò li jan li te kapab pou li te antann li ak Panyòl yo. Sa pa te mache byen. Yon bon jou Nikola Ovando, yon chèf panyòl ki te gen anbisyon sou Zaragwa te voye di Rèn Anakawona l'ap vin fè li yon ti vizit.



## Premye tablo

Tout Endyen nan Zaragwa mete men pou pare yon bèl fèt pou Ovando k'ap vini vizite yo. Yo dekore lari yo ak flè, branch bwa. Yo chante bèl chante Rèn nan te konpoze pou sikonstans la. Yo danse tou.



## Dezyèm tablo

Ovando te montre li te kontan. Li ofri Rèn Anakawona pou sòlda panyòl li yo taye yon banda pou li sou cheval yo. Men bagay sa a te yon pèlen.

Pandan Endyen yo ap gade cheval yo k'ap defile, pyafe, Ovando manyen yon ti kwa li te genyen sou lestomak li. Kòm se te dizon yo depi anvan yo te deplase, Panyòl tonbe ansasinen Endyen.



## Twazyèm tablo

Endyen tonbe kou mouch. Yo pann Rèn Anakawona sou yon pyebwa.

Panyòl masakre pèp endyen an. Yo detwi pèp ki t'ap viv nan lil Dayiti a.

Frè Kawonabo t'ap eseye vanje li. Li louvri yon batay avèk Panyòl yo nan yon kote yo te rele plenn Vega Reyal. Kòm Panyòl yo te genyen pi bon zam pase Endyen yo, sa fè yo te touye pifò nan yo. Zam Panyòl sete fizi, ak chen michan drese pou manje moun. Yo te monte sou gwo cheval ki t'ap kouri pase sou moun. Endyen yo menm te gen flèch, wòch ak baton sèlman.

Se masak pèp Endyen Ayiti a yo rele JENOSID ENDYEN.

# DOKIMAN 5

## ANAKAWONA : Louis Maximilien (Lwi Maksimilyen)

Mo Anakawona a vledi "Flè lò"... Anakawona te fè gwo fèt pou Nikola Ovando. Ovando poze men li sou yon kwa ki te sou lestomak li. Se te yon siyal pou fè masak la. Ras Anakawona a fini rapyetè. Rèn nan pa te pran koukou pou toutrèl men li te fè tout sa li te kapab, tout sakrifis posib pou seye sove pèp Zaragwa a. Yo pann Anakawona.

## KESYON

1- Ki kalite moun Ovando te ye ?

2- Ki kalite moun Rèn Anakawona te ye ?

3- Kòman Anakawona mouri ?

4- Kijan Ovando te bay siyal pou yo te masakre Endyen Zaragwa yo ? Ki rezilta li te jwenn ?

## LEKTI 3

## ISTWA KASIK ANRI



2

## Premye tablo

Istwa wa Anri se istwa yon ti gwoup Endyen Panyòl pa te janm riv kraze. Anri se te chèf ti gwoup endyen sa a.

Anri te aprann li ak ekri nan men yon pè katolik ki te rele **PE REMI.** Lè sa a Anri te esklav. Mèt li te rele **VALANZYELA** ki te konn maltrete Anri anpil tankou lezòt Endyen yo. Lè s'a te vin twò di pour Anri, li pran madanm li **MANSYA,** li mete deyò: Kèk lòt esklav endyen ak afriken te swiv li. Y'ale kache nan yon montay ki te rele **BAWORIKO.**



## Dezyèm tablo

Panyòl yo fè divès atak sou Anri nan bwa a, kote li te ye avèk lòt esklav mawon li yo. Men yo pa te janm rive kraze yo.



## Twazyèm tablo

Valanzyela an Pèsònn mache pran Anri. Olye se li ki kraze Anri se Anri ki mete men sou misye. Valanzyela pa mouri. Anri voye li ale men li di "ale fè yon aksyondegras pou Bondye paske li fè mwen pa touye ou".



## Katriyèm tablo

Panyòl nan lakou Ispanyola wè se tout bon vre yo p'ap janm kapab fini ak mawon sa yo ki nan Baworiko a, yo deside fè lapè ak yo. Wa peyi Espay la voye youn nan anbasadè li yo vini siyen avèk Anri yon kontra ki di yo p'ap chache Anri kont ankò.



## Senkyèm tablo

Anri ale abite nan zòn lès lil la, lan pati yo rele Dominikani jodi-a. Tout Endyen ki te avèk li yo janbe tou an Dominikani. Anri pa te kite esklav afriken ki te avèk li yo nan bwa a ale dèyè li. Okontrè menm li te pwomèt pou li ede Panyòl yo kraze tout Afriken ki te mawon yo.

# LEKTI 4

# ENDYEN NAN KONTINAN AMERIKEN AN

Nan 15èm syèk Ewòp ak Amerik pa te gen relasyon. Poutan te gen moun Ewòp, moun Azi ak moun Afrik pètèt ki te deja rive an Amerik lontan anvan Kristòf Kolon.

Nan tan sa a, moun nan kontinan ameriken an te òganize jan pa yo. Yon jan ki te avanse. Sòti Meksik desann nan Chili te gen de anpi lè Kolon te rive nan ane 1492 la se te :

Anpi Aztèk yo nan peyi Meksik
Anpi Enka yo nan peyi Pewou

## Anpi Aztèk

De mil ane anvan Jezikri te fèt, pèp Aztèk la te konn fè moniman ki djanm. Jiskounye a moniman sa yo la.

Nan peyi Meksik ou kab jwenn plizyè piramid ki tèt koupe ak sa ki nan peyi Ejip la yo.

Aztèk yo te konn ekri, kalkile. Gen yon gran kalandriye yo te fè sou wòch ki nan mize Meksiko.

Se donmay, Panyòl yo ki te okipe peyi Aztèk yo, disparèt anpil nan pyès Aztèk yo te fè. Men jous kounouye a gen enpe pyès toujou.

## Anpi Enka

Pèp enka a te sivilize tankou pèp Aztèk la. Yo bay prèv la nan moniman, nan vil yo te fè yo.

Enka yo te konn fè twal ak koton, travay pyès an ajan, fè po an tè. Tout lari lakay yo te pave. Yo te genyen bèl tèks ki ekri sou lavi yo tou.

## Anvan sete Anpi Maya

Anpi Maya se yon anpi ki te la nan Amerik la depi lontan anvan Panyòl yo te rive, anvan Anpi Aztèk yo, ak Anpi Enka yo.

Se siman limenm ki enfliyanse tou de lòt yo. Maya yo te renmen fè gran fèt kote yo danse epi resite pwezi.

Pèp sa a tou te konn fè prizonnye tounen esklav. Lè y'ap fè seremoni pou Bondye yo, yo te konn sakrifye kèk nan esklav yo.

Anpi Panyòl yo te jwenn lè yo te rive isit an Amerik la te pi sivilize pase anpil peyi Ewòp lè sa a. Se pou sa, jodi a, touris sòti toupatou pou ale wè moniman ak vil enpòtan pèp endyen an kite. Yo vizite mize yo ki boure ak potri, bijou, bèl pyès ki travay ak men ak sizo.

Se prèv jodi a, se pa Kristòf Kolon ki te premye etranje ki te vizite Amerik. Epi nan Amerik la te deja gen bèl sivilizasyon lè Panyòl yo te vin debake a.





Chèf endyen lan amak Damerik (Muchica)


Piramid endyen an Amerik
(Chichenn Itza)


Gerye endyen kenbe yon kòd
lan kou yon prizonye (Muchica)

# LEKTI 5

## SIBONE, TAYINO, SIGWEYEN (KARAYIB)

Kilès pèp ki te premye egziste nan kontinan Amerik la ? Pèsonn pa kapab reponn klè sou kesyon sa a. Yo jwenn tras anpil gwoup moun ki te la. Chak sanble te gen abitid, koutim pa li epi sanble yo tout pa te pale menm lang. Men pou koulè po yo, tout te menm. Cheve yo te nwa, long tonbe sou do yo, kò yo te koulè kwiv. Kolon te rele yo Endyen.

Yo te jwenn tras twa kalite endyen nan lil Ayiti. Se te Sibone, Tayino ak Sigweyen.

**Sibone** yo te prèske pa egziste ankò lè Kristòf Kolon te debake nan lil la. Poutan gen anpil wòch taye yo jwenn, se sibone ki te fè yo. Sanble yo te pè Tayino yo ki te gen pi gran janm pase yo, sa te fè yo te mawon nan bwa lè Tayino te vin enstale nan lil la. Lè Kristòf Kolon te debake, pi fò moun li te jwenn yo se te Tayino.



Wòch taye ( siléks )

**Tayino.-** Yo te gen koutim pa yo. Timoun yo te viv toutouni jis rive nan laj kenzan yo ba yo yon ti bout jip kout mete apre yon seremoni yo abitye fè pou sa. Ti jip sa a, yo te rele li **PAY.** Yo te konn badijonnen kò yo ak woukou. Tayino yo te abitye gen plizyè madanm. Timoun yo te konn pote non manman yo.

Tayino yo te pale yon lang dous. Nou sèvi toujou ak anpil mo tayino yo, tankou : kayimit, kowosòl, zabriko, Lakayè,ramak...



Dans Endyen an Merik.

Tayino te konn kontan lè yon match **BATOS** t'ap fèt devan yo. Jwè yo pa te gen dwa touche boul la ni ak men ni ak pye yo ; se te ak tèt, ak jenou epi ak do yo. Se te yon plezi tou pou yo lè yo rasanble epi y'ap chante danse, resite pwezi yo te rele **ARETOS** la yo.



Gwo wòch sa a se yon ZEMES yo jwenn bò basin ble, bò Pòtoprens (Mize Fichè).

Tayino yo te kwayan anpil. Bondye yo te sèvi yo, yo te rele yo **ZEMES.** Pè yo te rele **BITYOS.** Yo te konn gen gwo seremoni nan gwòt sakre yo. Jouk kounye a gen gwòt sa yo toujou nan peyi a. Men yo gen yon jan ap kraze sivilizasyon pèp Tayino te kite.

* Istoryen tankou : Louis Elie, Histoire d'Haïti
Istoryen tankou : Jean Fouchard, langue et littérature des Aborigènes d'Haïti.





Yon vilaj Endyen an Amerik.

**Sigweyen**

Yo te yon gwoup moun apa. Yo pa te zanmi Tayino yo. Yo te konn viv toutouni, sitou si yo te bò lanmè oswa nan mòn. Yo te solidè. Gen moun ki ekri istwa,* ki panse Sigweyen yo te sòti nan gwoup karayib la yo ki te enstale nan plizyè zile nan Antiy yol Sou tè Dayiti a, yo te yon jan chanje ti kras. Karayib yo te pi mechan pase yo, men yo te pi gwo nèg, pi renmen goumen pase Tayino yo.



Karayib ape soufle kouraj lan kò Endyen.
Yo te abitye yo soufri pou yo te ka vini sipòtan lan lagè.

Se poutèt sa yo te di Kawonabo avèk Kotibanama te gen san Karayib nan venn yo. Menm Panyòl yo te kraze Tayino yo pi fasil pase desandan Karayib yo. Sonje jan yo te mete men sou mòso teritwa yo te rele Maryen an, sou mòso teritwa yo te rele Zaragwa a. Sonje tou jan yo te pran Kawonabo ak Kotibanama.

Sa tris lè nou tande kouman okipasyon panyòl (1492-1697) te fini rapyetè ak pèp endyen an nan peyi Ayiti. Sou yon milyon Endyen ki t'ap viv sou tè a lè Kolon debake, apenn si te rete kèk santèn lè Panyòl yo kite lwès lil la. Se te yon masak popilasyon an reyèlman vre.

# LEKTI 6

## GRAN WAYOM AK ANPI AFRIKEN

Lè Ewopeyen yo ale an Afrik pou kaptire nwa yo nan popilasyon an, yo te pran pòz se relijyon ak sivilizasyon yo t'ap pote pou abitan kontinan an. Sa te pi gwo manti yo te fè paske lè sa a te gen tan genyen an Afrik bèl sivilizasyon, plizyè Wayòm ak anpi. Men non yo :



Afriken te itilizé ramak tou. Chèf yo te fè yo pote yo chita lan ramak.



You Prensès Afriken.

## 1.- Wayòm Kongo

Anvan Kolon te debake nan Amerik la. Wa Kongo avèk fanmi li te deja batize. Pitit gason wa kongo a te fè etid li nan vil Wòm, an Itali. Li se **PREMYE EVEK AFRIKEN.**

Lè Panyòl yo te deside voye chèche moun an Afrik pou vin travay pou yo, Legliz ak misyonnè te deja fè mikalaw nan Kongo. Lè sa a chèf afriken an te konn trete ak chèf ewòp la yo egalego, avèk respè.

Lè blan ewòp yo vin wè trafik vann moun nan koloni an rapòte anpil yo vin sèvi ak lafòs pou kraze wayòm ak anpi afriken an.



Gade lantèman you Chèf Afriken.

## 2.-Anpi Gana

Arab ak Ewopeyen te konn pale sou li akòz richès ak bèl mizik anpi Gana te genyen.

## 3.- Anpi Mali

Yo te pale sou Mali anpil paske li te chaje ak lekòl ak inivèsite. Pwofesè ak savan anpi Mali te konn fè echanj avèk savan lòt peyi.



Meday lò yo jwenn lan Senegal.

## 4.- Anpi Sonray

Nan Anpi Sonray la fi kou gason te ale lekòl. Fi yo te gen bon enstriksyon.



Eskilti bronz

## 5.-Wayòm Benen

Se nan wayòm sa a yo te travay kèk bèl pyès an bwonz. Pyès sa yo la toujou nan plizyè mize.

**Komès afriken**

Komès afriken an chanje tout bagay an Afrik. Pou afriken pa te tonbe nan prizon, yo te oblije jete kò yo nan bwa. Avèk bagay sa a se te lafen bèl vi pèp sa a t'ap mennen an.

Pami esklav yo bwote vin vide an Ayiti yo, te genyen ki te save, ki te soti nan gran fanmi ki te konn dirije nan anpi ak nan wayòm afrik yo. Gen kèk nan yo ki te konn pale arab, li arab ki te lang relijyon mizilman yo.

# DOKIMAN 6

SOUNDJATA, EWO AFRIKEN ANPI MALI : René Piquion (Rene Pikyon)
Jounal : Le Nouvelliste, 17 Juin 1986.

Pigwo istwa, pi gwo "epope" pèp Mandeng nan viv se pa Soundjata a ak pèp li a nan jefò li t'ap fè pou defann libète yo kont yon chèf diktatè tribi Kante ki te nan sòsèlri.

Soundjata te nan egzil. Anpil prens ofri li sèvis yo. Nan tèt yon lame... li mache atake moun ki kenbe pouvwa a anba grif li an... Li bat li nan ane 1235.

Soundjata... te yon nonm ki te gen entèlijans pou afè politik. Li te rive fè tout moun fè yon sèl nan yon rejyon ki te toujou divize, nan hing-hang.

Pifò peyi a vin rele jodi a Soudan Oksidantal.

Non Soundjata nan tout liv istwa Afrik... Enpe Mandeng te nan lò "Ivwa nwa"... yo debake an Ayiti... Donk ayisyen kab reklame dwa yo sou bèl epope afriken sa a.

## KESYON

1- Nan ki peyi Soundjata te vin anprè ?

2- Kont ki moun li t'ap batay ?

3- Sa li te fè pou peyi li ?

4- Ivwa nwa vledi afriken. Eske te gen mandeng nan ivwa nwa yo te bwote vini an Ayiti nan esklavay yo ?

5- Poukisa ayisyen kab reklame enpe nan bèl istwa Soundjata a ?

# LEKTI 7

## ISTWA KRISTOF KOLON

Nan 15èm syèk la, maren italyen, panyòl, pòtigè te vwayaje anpil sou lanmè mediterane ak sou kòt Afrik. Yo pa te ale lwen paske yo te panse latè te plat.

Ewopeyen te konn ale apye, osinon sou bèt tankou cheval ak chamo nan peyi ki sou lès, byen lwen. Yo te rele tout peyi sa yo ansanm "Lèzenn".

- Sa yo te ale chache nan peyi sa yo ? - Yo t'ap chache bon epis ak pyè ki te gen valè, paske lè sa a epis ak pyè sa yo te bay lajan an Ewòp.

Lè peyi Latiki bare wout la, tout maren mete chèche yon wout sou lanme ki te pou mennen Lèzenn. Men pou yo ka rive, fòk yo te fè tout tou Afrik la. Pifò pase nan direksyon lès.

Nan menm 15èm syèk la, gen kèk savan ki vin imajinen latè won. Kristòf Kolon di : "Si latè won, mwen kapab pran direksyon lwès pou m'ale Lèzenn".

Kòm Kristòf Kolon te manke mwayen pou li te fè vwayaj la fòk li te jwenn koutmen. Nan pwòp peyi pa li menm, yo te di misye fou paske latè plat.

Kolon kenbe la jistan **IZABEL LAKATOLIK,** rèn peyi Espay te rive dakò pou ba li yon bato. Rèn nan fè Kolon siyen yon kontra ki di : Kolon gen pou li plante drapo Espay ak drapo Lepap kote li va debake yo. Li menm Kolon lè sa a ap pran tit Vis-Wa peyi sila yo.

Te gen de frè panyòl ki te siyen Penson, yo te deside ale avèk Kolon sou bato pa yo. Moun te tèlman pè mòd vwayaj sa a, se fòse yo fòse kèk Panyòl monte nan bato yo.

Ayayay ! Se te yon gwo chans ki te pran la a! Alewè latè a te plat vre! Nan ki twou yo ta tonbe?

Kolon ak frè Penson yo te genyen kouraj pou mòd ris sa yo !

Yon espedisyon pati nan mwa daou 1492 avèk twa bato yo te rele Pinta, Nina, Sannta Mariya.



Lan mwa daou 1492 3 karavel : Pinta, Nina, Sannta Maria
ape pare pou kite Lespay

# LEKTI 8

# PANYOL AN AYITI

Lè maren yo wè yo près gen de mwa sou lanmè, manje ak dlo yo vanse fini, yo pran babye. Yo mande pou tounen lakay yo osinon y'ap touye Kristòf Kolon, jete li nan lanmè. Kolon pa te pèdi lafwa li mande yo yon delè : "Banm twa jou ankò".

Chans pou Kolon, sou twa jou yo wè zwazo ap pase epi yon maren pete rele : "latè ! Men latè !" Se pa ti kontan kè kolon te kontan lè li te desann sou tè Gwanaani, yon ti lil. Kolon te rele li **SANSALVADO** paske se gras ak tè sa a ki te fè yo pa te touye li. Se pou sa li te ba li non sa a : **Sensovè.**

Sa te rive **12 oktòb 1492,** dat tout kote sou latè fete kòm jou yo te vin konnen Amerik ekziste. Apre, Panyòl yo vin tonbe sou Kiba 26 oktòb 1492.

5 desanm yo wè Ayiti, 6 desanm jou fèt Sen Nikola yo debake. Kolon deklare Kiba, Ayiti.... se byen Espay, epi, tout abitan sa yo se Endyen. Tout gen pou vin katolik. Ayiti menm li te chanje non li, li ba li non **ISPAYOLA.**

Pou Kolon te montre Espayòl yo li dekouvri anpil richès, li ranmase lò endyen yo ak zwazo pote ale. Panyòl yo ki wè bagay sa a vin fou atò pou vini chache richès nan peyi.Ayiti. Konsa, gen 17 bato chaje ak Panyòl ki pran wout la avèk kolon pou rantre an Ayiti.



Panyòl yo di Kolon se Italyen, li pagen dwa dirije yon Koloni panyòl.

Pou fè avantirye voras sa yo plezi, Kolon separe tè a bay.Panyòl li yo. Li bay yo endyen tou pou sèvi yo esklav pou fouye lò pou yo. Malgre tout sa Kolon te fè a, yo pa te satisfè : yo deklare Kolon pa Panyòl, se pou li kite Ispayola.



Yo anchenen Kolon pou espedye li an Espay

Se lavi ! Panyòl yo fòse Kolon kite Ayiti. Yo anbake li ak chenn nan men li tankou li te fè Kawonabo a.

Rèn nan ki te renmen Kolon anpil, kite li tounen Ispayola yon fwa, men pa de fwa.

Kolon repati ale an Amerik. Li dekouvri lòt tè ankò. Youn ladan yo pote non li : **KOLONBI.**

Kolon mouri pòv an Espay. Se byen ta yo vin sonje se li ki te dekouvri wout soti Ewòp ale nan Amerik la. Kolon te antere nan peyi Espay, men kèk tan apre yo transpòte zosman li nan katedral Sanntodomengo...


Esklavaj afriken


Masak endyen

Bon tan an pa te dire anpil nan Ispayola. Olye yo te devlope lakilti nan peyi a, Panyòl te pito pati al chache lò nan lòt peyi Amerik yo. Se konsa yo te abandone pati lwès lil la jouk Lafrans te vini pran li.

## Okipasyon panyòl fè déga nan lil la.

# DENYE BILAN TOUT SA KI TE GENYEN

## Bilan politik ak bilan jan pèp la viv

Panyòl kraze nèt ale tout òganizasyon pèp Endyen te fè nan sosyete li a pou yo te mennen lavi yo sou lil la.

Yo kraze sistèm kasika a ak zafè Kasik la ; yo touye moun ki te fòme lame endyen yo. Endyen te vin pa gen dwa viv jan yo te abitye, ni plante sa yo te vle.

Se nan kache nan gwòt, anba tè, yo te fè seremoni pou Bondye yo. Gen kèkzen nan gwòt sa yo ki rete toujou.

Panyòl yo ansasinen pifò nan popilasyon endyen Ayiti a ; krim sa a se pètèt li ki pi gwo pase tout krim ki fèt nan lemonn.

## Bilan sou ekonomi

Okipasyon panyòl la pa kite anpil byen pou peyi a. Nan lòt peyi amerik latin yo, panyòl yo te fè bati legliz yo te dekore avèk lò. Touris toujou enterese al vizite legliz sa yo. Men, devenn pa nou, Panyòl yo bwote lò Ayiti ale nan peyi yo ; ki fè se Espay ki plen ak bèl legliz dekore ak lò ki te sòti an Ayiti.

Pou lakilti menm, endyen te konn plante manyòk ak mayi-Panyòl yo fòse yo plante lòt bagay. Yo pote anpil kalite bèt vini nan lil la, tankou kochon, chwal ki peple bay anpil lòt.

## Esplikasyon

Panyòl bati 17 vil nan Ispayola.
Nan lès, ki vin Repiblik Dominikèn, te genyen Sanntodomengo.
Nan lwès, ki vin Repiblik Ayiti, te genyen Pòto Reyal.
Nan fouy ki fè nan Nò, nan plas kote vil Pòto Reyal te ye a, yo jwenn enpe bagay ki te pou Panyòl, anpil bagay ki te pou Endyen.

## ANNOU CHECHE ANSANM

1- *Gade pòtre yo pou wè kisa endyen ak Panyòl kite (Nou kapab wè yo nan mize Bayaha nan vil Lenbe).*
2- *Make sou yon bò sa Panyòl fè ki te bon.*
3- *Make sou lòt bò sa yo te fè ki pa te bon.*
4- *Make sa ki rete pou nou nan tout sa ki te lavi pèp endyen an. (pawòl - moniman - manje).*

# DOKIMAN 7

LES MARRONS DE LA LIBERTE : Jean Fouchard
(Mawon lalibète : Jan Foucha)

Sa Tayino ki te an Ayiti kite :

"Apeprè senk san mo nan lang yo te pale ak kèk mòso aretòs : Lakayè, Leyogàn, Lagonav, Jakmèl, Aken, Tibiwon, gayak, akajou, kowosol, mayi. Enpe koutim pèp ki pote mak fabrik endyen : ...trase vèvè, dans, mas avèk degizman ak tatwaj lè madigra. Anpil fouy ap pote temwayaj sou valè atis Tayino yo tankou vaz, veso, pyès wòch yo taye..., kalimèt bwa, mas...

"Diwo" Rèn Anakawona... se yon chèz pou repoze. Li gen dosye panche dèyè. Li taye nan yon pyès bwa gayak tankou yon bèt ki apiye sou kat pat... Sanble se Lagonav (ki te rele Gwanabo lontan), yo te fè li. "Diwo" a gen yon kalite bèl desen ki fouye nan bwa a, sa montre jan atis sa yo te fò".

Diwò Rèn Anakawona a nan Mize delòm (Musée de l'homme) nan vil Pari an Frans.

## KESYON

1- Di kèk mo Tayino te konn sèvi ki nan lang ayisyen jodi a ?
2- Di ki kalite bagay Tayino yo te konn sèvi ?
3- Ki pi bèl pyès yo te pran nan kay Rèn Anakawona ?
   Nan ki mize li ye ?
4- Sa "Diwo" te ye ? Ki kote yo te fè li ?
5- Kisa ki fè nou sonje Endyen, nan afè madigra jodi a ?



Mize de Guahaba, Limbé

# KESYONE

## CHAPIT I

1- Kijan yo fè pou rakonte sa ki pase depi lontan nan yon peyi ?

2- Kijan yo fè pou rakonte istwa Ayiti ?

## Chapit II

1- Ki pèp ki te abite nan lil Ayiti anvan 1492 ?

2- Kilès ki te la anvan te gen Tayino ?

3- Eske Sigweyen se menm ak Tayino ?

4- Kilès ki te pi mechan ? Ki te pi renmen batay ? Karayib osinon Tayino?

5- Desandan kilès Kawonabo te ye : Karayib osinon Tayino ?

6- Kijan lil Ayiti a te pataje lè Tayino te abite li ?

## CHAPIT III

1- Kijan yo te rele powèt ak pwezi Tayino yo ?

2- Ki sanba ki te pi enpòtan nan sanba Tayino yo ?

3- Sa Zemès ak Bityòs yo te ye ?

4- Kisa Bityòs yo te konn fè nan sosyete Tayino a ?

5- Ki jwèt pèp Tayino a te renmen jwe ?

6- Kijan pèp Tayino a te : Plante ? Manje ? Fè kòm metye apre lakilti ?

7- Ak kisa li te konn fè twèl ?

8- Ki pi gwo pwoblèm pèp Tayino ?

## CHAPIT IV

1- Ki gwo lanmè ki genyen :
- sou bò lès Amerik ?
- sou bò lwès Amerik ?

2- Sou ki lanmè pou pase lè ou soti an Ewòp ou ap antre an Amerik ?

3- Sou ki lanmè pou pase lè ou soti nan lwès Amerik pou antre an Azi ?

4- Ki kote lil Ayiti ye ? Ki kote Zile Sansalvadò a ye ?

5- Nan ki kontinan Lèzenn ye ?

6- Pa ki peyi Ewopeyen yo te pase pou yo t'ale Lèzenn ?

7- Poukisa maren yo te vini chache wout sou lanmè pou yo t'ale Lèzenn ?

## CHAPIT V

1- Ki peyi ki te gen anpil maren sou lanmè mediterane ?
2- Ki fòm legliz te di latè genyen ?
3- Kisa Kolon te wè ki fè li te pase pa lwès pou li t'ale Lèzenn la a ?
4- Eske Itali, peyi Kolon te bay misye èd ?
5- Konbyen bato Kristòf Kolon te genyen lè li kite Espay ?
6- Pou kilès moun bato yo te ye? 'e ?
7- Ki dat Kolon te debake Sansalvadò ?
8- Ki dat li te rive an Ayiti ?
9- Ki non li te bay Ayiti ak abitan Amerik yo ?
10- Ki drapo Kristòf Kolon te plante lè li debake?

## CHAPIT VI

1- Nan ki wayòm Panyòl yo te debake ?
2- Sa ki te rive karavèl Sannta Mariya a?
3- Sa Kolon fè ak rès bato a ?
4- Kisa Kolon te bay Panyòl yo pou te fè kè yo kontan ?
5- Kòz kilès pè Laskazas te defann nan lil la ?

## CHAPIT VII

1- Nan ki Wayòm ki te gen plis lò ?
2- Kisa Kawonabo te fè ?
3- Lè Kolon te retounen, ki vil li te konstwi ?
4- Sa ki te rive Kawonabo ?
5- Sa ki te rive Rèn Anakawona ak Endyen Zaragwa yo ?
6- Kisa sa vle di masak endyen ?

## CHAPIT VIII

1- Ak ki mendèv Panyòl te ranplase mendèv endyen an ?

2- Ki moun wa Anri te ye ?
- Sa li te fè ki te mal ? Ki te byen ?

3- Nan ki ane istwa pati lwès Ispayola a te fini ?

## CHAPIT IX

### Lekti 1

1- Eske pèp endyen amerik la te sivilize ?

2- Di non tout gwo anpi ki te egziste nan Amerik sou tan endyen ?

3- Kisa ki kab pwouve, jodi a, endyen yo te sivilize ?

### Lekti 2

1- Ki gwoup endyen ki te abite an Ayiti ?

2- Di tout sa ki te fè yo menm ak pa menm ?

### Lekti 3

1- Di non kèk gwo anpi ak kèk wayòm afriken ?

2- Sa ki te rive anpi yo ak wayòm afriken yo lè Ewopeyen te vin ap fè kòmès nèg an Afrik ?

3- Dèyè kisa yo te ale Lèzenn nan ?

4- Kisa Kristòf Kolon te vle montre lè li te pran wout sou lanmè pa bò lwès la ?

5- Ki grad Kolon te vin genyen lè li te plante drapo Espay la sou tè Ayiti a ?

### LEKTI 4

1- Lan ki kontinan Lèzenn te ye?

2- Ki jan Ewopeyen te ale Lèzenn pa tè; ou pa mè?

3- Ki sa Kristòf Kolon te vle montre lè li pran wout sou lanmè pa lwès?

4- Ki tit Kolon vinn genyen lè li plante drapo lespay sou Ayiti?

### Lekti 5

1- Eske Panyòl yo te mete Kolon deyò nan Ispayola ?

2- Kilès nan peyi Amerik yo ki te pote non Kolon ?

3- Eske Kolon te mouri rich ou pòv, avèk Onè-Respè.

# BILAN POLITIK AK BILAN SOU JAN PEP LA VIV

1- Eske Panyòl yo te respekte òganizasyon endyen yo te fè pou te pèmèt sosyete peyi yo a mache ?

2- Eske te genyen Wa ak Wayòm toujou sou tan Panyòl yo ?

3- Eske yo te respekte relijyon ak koutim pèp endyen an ?

4- Eske rete gwòt toujou an Ayiti kote endyen yo te konn ale kache pou yo lapriyè ?

5- Eske Panyòl yo te kite endyen yo travay jan yo te konn abitye travay ?

6- Eske Panyòl yo te respekte lavi endyen yo ?

7- Kisa ki rive nan sistèm politik ak jan pèp endyen ayiti a t'ap viv la ?

8- Ki eritay panyòl kite pou nou ? Kisa nou jwenn jodi a ki te la sou tan Panyòl ?

# BILAN EKONOMI

1- Ki kote Panyòl yo te konstwi bèl légliz, bèl katégral?

2- Kisa yo fè ak lò yo te jwenn an Ayiti a ?

3- Ki kilti nouvo Panyòl yo te pote an Ayiti ?

4- Ki bèt yo te pote nan peyi a ? (gade nan paj 8)

## Lót Liv madan Odette Roy Fombrun ékri

Kay Henri Deschamps, B.P. 164, Pòtoprens

- INSTRUCTION CIVIQUE ET MORALE
- LANGAGE PAR L'IMAGE
  Pou aprann franse :
  1. Liv elèv
  2. Liv mèt, ak materyèl pou fè jwèt langaj
- LECTURE 1,2,3 (Ettedo)
- 22 ti liv franse pou ti moun sou plizyè sijè
- VIVENT LES VACANCES! (vakans ti peyizan Ayiti)
- Le français par les POEMES (Kanaval, Rara)
- COMMENT TRANSFORMER LE VOCABULAIRE CREOLE-FRANCAIS...
- Vi ti moun afriken : ALGERIE, KENYA, ILE MAURICE...

Lan lenprimerie Deschamps :

- HISTOIRE D'HAITI PAR LES TEXTES
- LE DRAPEAU ET LES ARMES DE LA REPUBLIQUE D'HAITI
- KONBIT TET ANSANM (Sivis popilè)
- TI KOZE SOU KONSTITISYON

Kay l'Action Sociale, B.P. 2471, Potoprens

- HISTOIRE D'HAITI
  1) Des Origines à l'Indépendance
  2) De l'Indépendance à nos jours.
- CONTES D'HAITI
- Resume DESCRIPTION... ST DOMINGUE (Moro St. Meri)

- ISTWA AYITI
  premye (Endyen), dezyem (Sen Domeng), twazyem liv (Ayiti)

---

- CONTES AFRICAINS, éditions NEA B.P. 260, Dakar, Senegal

